MOKHOA OA HO ETSA

# KOMUNIONE E HALALELANG

O KA SEBELISOANG SEBAKENG SA
MOKHOA OA KHALE

THE ALTERNATIVE LITURGY OF THE CHURCH
OF THE PROVINCE OF SOUTH AFRICA
IN THE SESUTO LANGUAGE

LONDON
SOCIETY FOR PROMOTING
CHRISTIAN KNOWLEDGE
NORTHUMBERLAND AVENUE, W.C.

*PRINTED IN GREAT BRITAIN*

1926

## MOKHOA OA HO ETSA

# KOMUNIONE E HALALELANG

## O KA SEBELISOANG SEBAKENG SA MOKHOA OA KHALE

¶ *Bohle ba ratang ho amōhela Komunione e Halalelang ba tsebise Moprista ka letsatsi le ka pele.*

¶ *'Me ha eba e mong oa bona a tsejoa hoba ke mothō ea phelang ka bokhopo, a hana hobo bakela, kapa a phela ka mokhoa o fapaneng le Melao (Canonical Regulations) ea Kereke; Moprista, ha a tseba taba eo, a 'mitse, a mo laele hore a se ke a beta pelō ho atamela Tafole ea Morena, ho fihlela a ba a ipōlela pontšeng hore o bakile ka sebele, le hore o lōkisitse bophelo ba hae ba pele bo bobe, phutheho e be e kholisoe, e neng e khōpisitsoe pele; le hona a buseletse bao a neng a ba etsa hampe; kapa a ipōlele hore o rerile ka ho tlala ho etsa joalo kapele, ha a ka ba le sebaka.*

¶ *Hape, Moprista a etse joalo le ho bathō bao a ba bonang hobane tlhoeano le lōnya li teng lipakeng tsa bona: a se ke a ba lumella ho ba le tōkelo Tafoleng ea Morena, ho fihlela a tseba hore ba bōelane. 'Me ha e mong oa batho bao ba fapaneng a ikutloa ho tšoarela ka pelō ea hae eohle motho eo a siteloaneng le eena, le ho lōkisa kamoo eena a sitiloeng kateng; e mong a mpa a hana ho khanneloa bonngoeng ba borapeli, 'me a ntse a tiile boithatelong ba pelō, le tlhoeong ea hae: ha litaba li lutse joalo, Mosebeletsi o tšoanetse ho amohela motho eo ea bakileng Komunioneng e Halalelang, a hanele ea ithatafalitseng. Hape, Mosebeletsi e mong le e mong ea thibelang mothō joalo, joaleka ha ho laetsoe mona, kapa temaneng e ka pele ea Molao ona, e ka khona a tsebise Mobishopo litaba tsena, ho e-so ho fete matsatsi a mashōme a mane. 'Me ha ho ka tšoanela, Mobishopo o tla sebelisa Molao oa Kereke (Canon) ho moikhantši eo.*

¶ *Nakong ea Komunione ho aloe hotim'a Tafole lesela le letle le lesoeu la line. Moprista a bale tšebeletso ka lentsoe le utloahalang hantle, a eme pel'a Tafole, batho ba khumame.*

## KAROLO EA 1.—QALEHO EA TŠEBELETSO.

NTAT'A rōna ea maholimong, Lebitso la hao le halaletsoe, 'Muso oa hao o tle, Thato ea hao e etsoe, Lefatšeng joaleka leholimōng. U re fe kajenō bohobe ba rōna ba tsatsi le leng le le leng. U re tšoarele melato ea rōna, Joaleka ha re tšoarela ba re sitetsoeng. 'Me u se ke ua re isa molekong; U mpe u re lōele bobeng. Amen.

*Thapelo.*

OHO MOLIMO o Matla 'ohle, oo lipelō tsohle le litakatso tsohle li leng pepeneneng, 'me ho seng letho le patiloeng ho uena: Hloekisa mehōpōlo ea lipelō tsa rōna ka pululelo ea Moea oa hao o Halalelang, re tle re u rate ka lerato le phethehileng, 'me re tlōtlise ruri Lebitso la hao le khethehileng; ka Kreste Morena oa rōna. *Amen.*

¶ *Joale Moprista a retelehele ho bathō, a bōlele MELAO E LESHOME ka lentsoe le utloahalang; 'me bathō, ba ntse ba khumame, ha Molao o mong le o mong o bōleloa, ba ikōpele ho Molimo tšoarelo ea litlōlo tsa bona tseo ba li entseng, ka ho tlōla malao, kapa ka ho tlōhela litšoanelo tse rutoang ka oona: hape, ba ikopele grasia hore ba o bōlōke hantle ka nako e tlang.*

*Mosebeletsi.*

1. Molimō oa bōlela mantsoe ana, oa re: Ke 'na Morena Molimō oa hao: U se ke ua ba le melimō e meng ka ntle ho 'na.

¶ *'Me ha Molao o mong le o mong o bōletsoe, ho binoe kapa ho phetoe ke Bathō le ba Koaere:*

Morena, re hauhele, 'me u lebise lipelō tsa rōna ho bōlōka molao ona.



2. U se ke ua iketsetsa setšoantšo se betliloeng, leha e le setšoantšo se le seng sa tse holimō maholimōng, leha e le sa tse tlase lefatšeng, leha e le sa tse metsing ka tlase ho lefatše, le ho li khumamela, le ho li sebeletsa.

3. U se ke ua tlaela ka Lebitso la Morena Molimō oa hao.

4. Hōpōla letsatsi la Phōmōlo ho le khetha. Sebetsa ka matsatsi a tšeletseng, u etse mesebetsi ea hao eohle: empa Letsatsi la bosupa ke Phōmōlo ea Morena Molimō oa hao.

5. Hlōnepha ntat'ao le 'm'ao.

6. U se ke ua bōlaea.

7. U se ke ua feba.

8. U se ke ua utsoa.

9. U se ke ua etselletsa mothō ka leshanō.

10. U se ke ua lakatsa ntho ea mothō ka mōna.

*Karabo.* Morena, re hauhele, 'me u ngole melao ena eohle ea hao lipelōng tsa rōna, rea u rapela.

¶ *E ka khona Melao e Leshōme e boleloe hang ka letsatsi la Morena le leng le le leng ka linako tsa Advente le Lente: empa e ka tlōheloa ka linako tse ling. Ha e tlōhetsoe, sebakeng sa eona ho etsoe:*

JESU o itse: Rata Morena Molimō oa hao ka pelō ea hao eohle, le ka moea oa hao oohle, le ka khōpōlo ea hao eohle. Molao oo ke o mohōlō oa pele. 'Me oa bobeli, o tšoanang le oona, ke o reng: Rata oa henō joaleka ha u ithata. Melao eo e 'meli ke motheo oa Molao oohle le oa Boprofeta.

*Bathō.* Morena, re hauhele, 'me u ngole melao ena ea hao lipelōng tsa rōna, rea u rapela.

¶ *Ha ho boletsoe Melao ena e 'meli, ho ka binoa kapa ha boleloa: (kapa e ka tlōheloa, 'me sebakeng sa eona ha etsoa :)*

Morena, re hauhele.
Kreste, re hauhele.
Morena, re hauhele.

¶ *Joale ho etsoe :*

*Moprista.* Morena a be le lōna.
*Bathō.* 'Me a be le moea oa hao.

A re rapeleng.

¶ *E be ho etsoa Thapelo e behetsoeng letsatsi leo. Ho ka ntoo etsoa Lithapelo tse ling tse behetsoeng letsatsi leo, kapa tse lumeletsoeng hore li baloe : 'me Thapelo ea morao e be le qetello ea eona e tletseng.*

## KAROLO EA 2.—THUTO.

¶ *Hoba Thapelo eo e etsoe, Moprista a bale Epistole, a re,* Epistole, (*kapa* Karolo ea Lengolo e khethetsoeng Epistole) e ngoliloe Khaohanyong ea —— ea ——, ho qala ka temana ea ——. *'Me ha a qetile ho bala, a re,* Mona ho fella Epistole. *E be o bala Evangeli, bathō bohle ba eme, a re,* Evangeli e Halalelang e ngoliloe Khaohanyong ea —— ea ——, ho qala ka temana ea ——.

*Bathō.* Khanya e isoe ho uena, Morena.

¶ *'Me kamorao ho Evangeli ho binoe kapa ho bōleloe,* Litebōho li isoe ho uena, Morena.

¶ *Ea balang Epistole kapa Evangeli, a retelehele ho bathō, a tle a utloahale ho bohle.*

¶ *Ha e-ba ho le teng Kerekeng batho bà e-so'ng ho baptisoe, kapa Babaki, e ka ba moo ho etsoang Khōthatso, bathō bao ba ntoo rapelloa, ba hlohonolofatsoe, e be ba tsoa.*

¶ *Kamora' tsena, ho binoe kapa ho bōleloe Tumelo ena, bathō ba eme.*

KE LUMELA ho Molimō o le mong feela, Ntate ea Matla 'ohle, 'Mōpi oa leholimō le oa lefatše, le oa lintho tsohle tse bonoang le tse sa bonoeng.

Le ho Morena a le mong feela Jesu Kreste, Mora oa Molimō ea tsoetsoeng a 'nōtši, Ea tsoetsoeng ke Ntat'ae pele ho mehla eohle, Molimō oa Molimō, Seli la Leseli, Molimō oa 'nete oa Molimō oa 'nete, Ea tsoetsoeng, a sa bōpuoa, Eo Boleng ba hae bo leng bong le ba Ntate, Eo lintho tsohle li bōpiloeng ka eena ; Eo, ka baka la rōna bathō, le ka baka la pōlōko ea rōna, a theōhileng leholimōng ; 'Me a etsoa nama ka Moea o Halalelang ho Maria Movirigo, a etsoa mothō ; A thakhisoa ka baka la rōna tlas'a Ponti Pilato ; A utloisoa bohlōkō, a patoa lebitleng ; 'Me ka letsatsi la borarō a tsōha bafung, kamoo Mangolo a bōlelang kateng ; A nyōlōhela leholimōng ; O lutse letsohong le letōna la Ntate ; 'Me o tla bōela a khutle ka khanya ho ahlōla ba phelang le ba shoeleng ; Eo 'Muso oa hae o se nang bofelo.

'Me ke lumela ho Moea o Halalelang, Morena le Mophelisi, o tsoang ho Ntate le ho Mora, o khumameloang o tlōtlisoang hammoho le Ntate le Mora, o kileng oa bua ka Baprofeta. 'Me ke lumela ho Kereke e le 'Ngoe, e Halalelang, e Katholike, ea Baapostola. Ke bōlela Baptiso e le 'ngoe ka baka la tšoarelo ea libe ; 'Me ke lebeletse ho tsōha ha ba shoeleng, Le bophelo ba lefatše le tlang. Amen.



¶ *Joale Moprista a tsebise phutheho Matsatsi a Halalelang, le a ho itima lijo, a behetsoeng ho bōlōkoa vekeng eona eo. A be a ba tsebise, ha lebaka le le teng, linako tsa Komunione, a bōlele le Litsebiso tsa Manyalo, 'me a bale Marife, le Mangolo a ho khaola bathō Komunioneng e Halalelang. 'Me ho se ke ha bōleloa letho ka Kerekeng nakong ea Tšebeletso ea Molimō, ha e se ka molomo oa Mosebeletsi : 'me le eena a se ke a bōlela letho le sa laeloang Bukeng ena, kapa le sa laeloang ke Mobishopo.*

¶ *Ho ka ntoo etsoa Khōthatso, ha e sa ka ea etsoa ka mora' Evangeli.*

## KAROLO EA 3.—SEHLAHISO.

¶ *E be Moprista o bōela Tafoleng ea Morena, o qale ho etsa Sehlahiso, a bōlele e 'ngoe kapa tse ling tsa litemana tsena, kamoo a ka ikhōpōlelang kateng.*

ADVENTE. Nyakalla hahōlō, morali oa Sione ; u tšele litlatse, morali oa Jerusalema : bona Morena oa hao sōna, a e-tla ho uena. *Zakaria* 9.

Tsoalo ea Morena. Re tsoaletsoe Ngoana, re nehiloe Mora. *Esaia* 9.

Epifania. Marena kaofela a tla khumama pel'a hae: lichaba tsohle li mo sebeletse. *Pesaleme ea* 72.

Lente. Hahōlang lipelō tsa lōna, e seng liaparo tsa lōna, le khutlele ho Morena Molimō oa lōna: hobane o mōsa, o lerekō. *Joele* 2.

Nakong ea Mahlomola a Morena. Linyefōlo li robile pelō ea ka, ke bohlōkō hahōlō: ke lebeletse ba ntlhōmōhelang, 'me ke ba hlokile; ka batla le batšelisi, 'me ha kea bona le a mong. *Pesaleme ea* 69.

Paseka. Kreste o tsōhile bafung, 'me o behiloe thakangoaha ea ba robetseng. Alleluia. 1 *Ba-Korinthe* 15.

Nyolohelo. Menyako, phahamisang lihloho tsa lōna; iphahamiseng, le lōna likhoro tsa ka mehla: ho tle ho kene Morena oa khanya. Alleluia. *Pesaleme ea* 24.

Pentekosta. Ke tla tšōllela Moea oa ka holim'a nama eohle. Alleluia. *Joele* 2.

Trinite. Ea sa tl'o u tšaba ke ha e le mang, Morena? ea sa tl'o tlōtlisa Lebitso la hao ke mang? hobane ea halalelang ke uena u 'nōtši. *Tšenolo* 15.

Matsatsi a Bahalaleli. Mesebetsi ea hao kaofela ea u rorisa, Morena: 'me Bahalaleli ba hao ba u lebōha. *Pesaleme ea* 145.

Khopotsong ea ba Faletseng ka Tumelo. Ha ho mothō ho rōna ea iphelelang, 'me hape, ha ho mothō ea ichoellang. Hobane leha re phela, re phelela Morena, 'me leha re e-shoa, re shoela Morena. Ka baka leo, leha re phela, leha re e-shoa, re ba Morena. *Ba-Roma* 14.

Ka Linako Tse Ling. Leseli la lōna le ke le khanyetse bathō joalo, ba tle ba bone mesebetsi ea lōna e molemo, 'me ba rorise Ntat' a lōna ea maholimōng. *Mattheu M.* 5.

Le se ke la ipōkellela matlotlo lefatšeng, moo tšoele le mafōme a jang teng, le moo masholu a fatang teng, a utsoang; le mpe le ipōkellele matlotlo leholimōng, moo tšoele le mafōme a sa jeng teng, le moo ho se nang masholu a fatang a utsoang. *Mattheu M.* 6.



Ntho tsohle tseo le ratang hore bathō ba le etse tsona, ba etseng tsona le lōna: hobane ke oona Molao le Boprofeta. *Mattheu M.* 7.

Hase bohle ba reng ho 'na, Morena, Morena, ba tlang ho kena 'Musong oa maholimō: empa ho tla kena ea etsang thato ea Ntate ea maholimōng. *Mattheu M.* 7.

Le ke le elelloe taba eo Morena Jesu a e bōletseng ka sebele sa hae, ha a re: Ho neha ke leseho le fetisang la ho fuoa. *Liketso* 20.

Ea rutoang Lentsoe a ke a qotsetse ea mo rutang mesebetsing ea hae eohle. *Ba-Galata* 6.

Ha re sa na le sebaka, a re etseng bohle hantle, empa hahōlō ba ntlō ea tumelo. *Ba-Galata* 6.

Ho lehlohonolo mothō ea hlokomelang ba kulang le ba hlokang: ka letsatsi le lebe, Morena o tla mo lōela. *Pesaleme ea* 41.

Le tsamaee leratong, joaleka ha Kreste le eena a re ratile, 'me a inehetse ka baka la rōna, hore e be nyehelo le sehlabelo se monkho o monate ho Molimō. *Ba-Efese* 5.

Ka baka lena, banab'eso, ke le rapela hle ka mehauhelo ea Molimō, hore le ke le behele 'mele ea lōna, e be sehlabelo se phelang, se halalelang, se khahlisang Molimō: ke eona tšebeletso e le tšoanetseng. *Ba-Roma* 12.

Melkisedeke, Morena oa Saleme, a tlisa Bohobe le Veine: e ne e le eena moprista oa Molimō o holimōlimō. *Genese* 14.

Ke tla o hlahisetsa sehlabelo sa tebōho, ke rapele Lebitso la Morena: ke tla phetha likano tsa ka ho Morena, pontšeng ea Sechaba sa hae kaofela. *Pesaleme ea* 116.

Tsohle li tsoa ho uena, 'me ke letsoho la hao le re fileng seo re u nehang sona. 1 *Likronike* 29.

¶ *Ha ho ntse ho baloa litemana tsena, Badiakone, kapa Bahōlō ba Kereke (Churchwardens), kapa mothō e mong ea behetsoeng mosebetsi oo, a amōhele-lithuso, le limpho tse ling tsa phutheho, sejaneng se tšoanetseng ho batleloa tšebeletso eo ke Kereke: 'me a se tlise ho Moprista ka hlompho, eena a se behe ka boikokobetso Tafoleng e Halalelang.*

¶ *'Me Moprista a behe Tafoleng Bohobe le Veine, ka litekanyo tseo a hōpōlang hore li tla lekana, a re:*

OHO MORENA, rea u rapela, re re, u hlohonolofatse limpho tsena tsa hao, u be u li khethele tšebeletso ena e halalelang, re tle re fepeloe ka tsona bophelo bo sa feleng ba moea le ba 'mele; ka Jesu Kreste Morena oa rona. Amen.

¶ *Joale, ha ho ka batleha hore ho etsoe merapelo kapa litebōho tabeng efe le efe, Moprista a tsebise phutheho taba eo: kapa hoo ho etsoe pele ho Sehlahiseo.*

¶ *Kamora' tsena Moprista a re:*

A re rapelleng Kereke eohle ea Kreste.

MOLIMO o Matla 'ohle, o phelang ka mehla eohle, o re rutileng ka Moapostola oa hao ea halalelang ho etsa merapelo le liqelo le litebōho ka baka la bathō bohle; Re u rapela ka boikokobetso hore ka mohau oa hao u amōhele (lithuso le) linehelo tsa rōna, 'me u utloe merapelo ena ea rona, eo re e hlahisetsang Bohōlō ba Bomolimō ba hao:

Re u rapela hore u tšele ka mehla Kereke e Katholike ka moea oa 'nete, le oa bonngoe, le oa tumellano; 'me u nehe hore bohle ba ipōlelang ka Lebitso la hao le halalelang ba tle ba lumellane 'neteng ea Lentsoe la hao le Halalelang, 'me ba phele ka bonngoe le ka lerato la Molimō.

Hape, re u rapela hore u tsamaise lichaba tsohle tseleng ea melao ea hao le ea khotso; u be u eletse Marena 'ohle, le Babusi, le Balaōli, taōlong ea bona lichaba li tle li busoe ka tōka le ka khahiso. 'Me u sitse mohlanka oa hao GEORGE



Morena oa rōna, le Matōna a hae le Liparlemente tsa hae, le bohle ba behiloeng ho laela ka tlase ho eena mebusong eohle ea hae, u ba sitse ka hore ba ahlōle ka 'nete le ka ho lōka, e seng ka tšobotsi ea bathō; ho tle ho felisoe bokhopo le bolōtsana, 'me ho tiisoe khahiso le tōka ea bophelo.

Ntate oa leholimō, sitsa Babishopo le Baprista le Badiakone bohle ka lineho tsa hao, hahōlō mohlanka oa hao N—— Mobishopo oa rōna, hore ka ho phela le ka ho ruta ha bona ba bōlele Lentsoe la hao la 'nete la bophelo, 'me ba etse ka tōkelo le ka tšoanelo Lisakramente tsa hao tse halalelang.

'Me u sitse bathō bohle ba hao ka thuso ea hao e tsoang leholimōng; hahōlō phutheho ena e leng teng koano: hore ka pelō e bonolo le ka hlōnepho e tšoanelehang ba utloe ba amōhele Lentsoe la hao le halalelang, 'me ba u sebeletse ruri ka khalalelo le ka ho lōka litšiung tsohle tsa ho phela ha bona.

(Hape, re u rapela hore u eletse u atlehise bohle ba sebeletsang phatlalatso ea Evangeli ea hao har'a lichaba.)

(U be u bonesetse Likōlō tsohle tsa bana, le Likōlō tse phahameng, ka leseli la Moea o Halalelang, hore tsebo ea 'nete ea hao e ke e tlale lefatšeng lohle.)

(Hape-hape, u nehe bathō bohle hore mesebetsing ea bona e mefuta-futa ba phehelle boiketlo ba bohle, e seng ho ipatlela ba bona ba 'nōtši, ho tle ho ntšetsoe pele khotso le thatano lefatšeng.)

'Me re sa u rapela ka boikokobetso, ka baka la molemo oa hao, Morena, hore u tšelise u thuse bohle bao bophelong bona bo fetang ba leng mahlōmōleng, tšoabong, bohloking, bohlōkōng, leha e le tsietsing efe le efe.

'Me re laeletsa paballong ea hao, Morena, bahlanka ba hao bohle ba faletseng ka tumelo le ka tšabo ea hao; rea u rapela, re re, u ba nehe mohau, leseli le khotso, joale le ka letsatsi la tsōho ea bafu.

Hape, re u hlahisetsa lithoko tse phahameng le litebōho tse tletseng ka baka la bokhabane le khalalelo e makatsang ea Bahalaleli bohle ba hao: hahōlō-hōlō ka baka la Maria Movirigo ea lehlohonolo, 'M'a Mora oa hao Jesu Kreste Morena le Molimō oa rōna, le ka baka la Bapatriareka, le Baprofeta, le Baapostola, le Bashoela-tumelo ba halalelang; 'me rea u rapela, u re nehe hore re thabele hamonate Kopano ea ba halalelang, 'me re latele mehlala e molemo ea ba u sebelelitseng mona, re tle re be majalefa hammoho le bona 'Musong oa hao oa leholimō;

Oho Ntate, a ho etsoe ka baka la Jesu Kreste, Morapelli le 'Muelli oa rona ea 'nōtši. *Amen.*

## KAROLO EA 4.—HLEKELO.

¶ *Joale Moprista a re ho ba tlileng ho amōhela Komunione e Halalelang.*

LONA ba bakelang libe tsa lōna ka 'nete le ka phehello, ba phelisanang ka thatano le bathō ba bang, ba rerileng ho phela bophelo bo bocha, e leng ho latela melao ea Molimō, le ho tsamaea ho tlōha joale litseleng tsa oona tse halalelang; Atamelang ka tumelo, 'me le amōhele Sakramente sena se halalelang, hore e be tšeliso ho lōna; 'me le ipōlele libe tsa lōna ka boikokobetso ho Molimō o Matla 'ohle, le khumame ka mangole ka hlōnepho.



¶ *Joale Boipōlelo bona ba libe bo etsoe ke e mong oa basebeletsi, ka lebitso la bohle ba lakatsang ho amōhela Komunione e halalelang; a khumame ka mangole hammoho le phutheho eohle ka boikokobetso, a re,*

OHO MOLIMO o Matla 'ohle, Ntat'a Morena oa rōna Jesu Kreste, 'Mopi oa lintho tsohle, Moahlōli oa bathō bohle: Re ipōlela, re llela libe tsa rōna tse ngata, le makhopo a rōna a mangata, Ao ka metsōtsō le metsōtsō re a entseng, ka ho soabisa ho fetisisang, Ka khōpōlo, le ka puo, le ka liketso; Re sitetsoe Borena joa Bomolimō ba hao; Ra phephetsa bohale ba hao le khalefo ea hao e lōkileng. Re bakile ka sebele, 'Me ka pelō eohle ea rōna re soabela melatō ea rōna: Khōpōlo ea eona ea re imela; Phahlo ea eona ha e na ho jaroa. Re hauhele, re hauhele, Ntate ea mohau; Ka baka la Mora oa hao Jesu Kreste Morena oa rōna, u re tšoarele tsohle tse fetileng; 'Me u re fe hore ho tlōha joale Re ke re u sebeletse, re u khahlise, Ka bophelo bo bocha, E be hlōnepho le khanya ea Lebitso la hao; Ka Jesu Kreste Morena oa rōna. Amen.

*Ka matsatsi a mang, ao e seng Lisondaha leha e le Matsatsi a Halalelang, ha Mobishopo a ka lumella joalo, ho ka ipōleloa hakhutšoanyane, ka mokhoa ona:*

*Moprista le bathō:*

RE IPOLELA ho Molimō o Matla 'ohle, Ntate, le Mora, le Moea o Halalelang, hoba re sitiloe hahōlō ka khōpōlo, le ka puo, le ka liketso: ke ka molatō oa rōna ruri: Ke hona re kōpang Molimō o Matla 'ohle hore o re utloele bohlōkō.

*Moprista a 'ntoo bōlela Tōkōllo ena e khutšoanyane:*

¶ *Joale Moprista, (kapa Mobishopo, ha a le teng,) a eme, a retelehele ho phutheho, 'me a bolele Tōkōllo ena :*

MOLIMO o Matla, 'ohle, Ntat'a rona ea maholimōng, oo ka mohau oa ooña o mohōlō o baletseng tesello ea libe ho bohle ba sōkōlōhelang ho oona ka pako ea pelō eohle le ka tumelo ea 'nete : O ke o le hauhele, o le tšoarele, o le lōkōlle libeng tsohle tsa lōna ; o le tiise o le matlafatse molemong oohle, 'me o le ise bophelong bo sa feleng ; ka Jesu Kreste Morena oa rōna. *Amen.*

MOLIMO o Matla 'ohle o ke o le hauhele, o le tšoarele libe tsohle tsa lōna, o be o le lōele bobeng bohle, o le tiise o le matlafatse molemong oohle, 'me o le ise bophelong bo sa feleng. *Amen.*

¶ *Moprista a ntoo re :*

Utloang mantsoe a khōthatso a bōleloang ke Kreste 'Mōlōki oa rōna ho bathō bohle ba sōkōlōhelang ruri ho eena.

TLONG ho 'na, lōna bohle ba khathetseng ba imeloang, 'me ke tla le imōlla. *Mattheu M.* 11. 28.

Molimō o ratile lefatše hakalo, o bile oa le neha Mora oa oona ea tsoetsoeng a 'nōtši, hore e mong le e mong ea lumelang ho eena a se ke a timela, a mpe a be le bophelo bo sa feleng. *Johanne M.* 3. 16.

Utloang hape mantsoe a Pauluse Mohalaleli.

Ke taba e tiileng, e tšoanetseng ho amōheloa ke bathō bohle, hore Jesu Kreste o tlile lefatšeng ho phōlōsa baetsalibe. 1 *Timothea* 1. 15.

Utloang hape-hape mantsoe a Johanne Mohalaleli.

Ekare ha mothō a entse sebe, re na le Moemeli ho Ntate ; ke Jesu Kreste ea lōkileng : ke eena e leng pheko ea libe tsa rōna. 1 *Johanne* 2. 1.



## KAROLO EA 5.—KHÁLALETSO.

¶ *Hoba Moprista, a eme ka pele ho Tafole, a behe Bohobe le Veine, hore a tsebe ho ngoatha Bohobe habonolo le ka tōkelo pel'a phutheho, le ho nka Senōelo ka matsoho a hae, joale a etse Thapelo ea ho Halaletsa, a re :*

*Moprista.* Morena a be le lōna.
*Karabo.* 'Me a be le moea oa hao.
*Moprista.* Phahamisang lipelō tsa lōna.
*Karabo.* Re li phahamisetsa Morena.
*Moprista.* A re lebōheng Morena Molimō oa rōna.
*Karabo.* Hoa tšoanela, 'me hoa lōkela ho etsa joalo.

¶ *Joale Moprista a sōkōlōhele Tafoleng ea Morena, 'me a re :*

HO tšoanela ruri, hoa lōkela, 'me ke tšoanelo ea rōna ea sebele, ho u lebōha ka hohle le ka mehla, Oho Morena, Ntate ea Halalelang, Molimō o Matla 'ohle o sa feleng :

¶ *Joale ho etsoe Prefase e lōkelang ka ho ea ka nako ea teng, ha ho le teng e laeletsoeng nako eo, (talima lq. 24–6) ; empa ha e le sieo, ho etsoe feela,* Ka baka lena. . . .
*Empa ka Lisondaha tse se nang Prefase e behetsoeng nako ea tsona, ho ntoo etsoa :*

O, hammoho le Mora oa hao ea tsoetsoeng a 'nōtši, le Moea o Halalelang, u leng Molimō o le mong, Morena a le mong ; Lipersona tse tharō, Bomolimō bo le bong ; o bōpileng lintho tsohle ka Lentsoe la hao le phelang ka ho sa feleng :

KA BAKA LENA, hammoho le Mangeloi le Bo-Arkangeloi, le lekhōtla lohle la leholimō, re hōlisa re rorisa Lebitso la hao le khanyang, re ntse re u boka ka mehla, re re :

Ua halalela, ua halalela, ua halalela, Morena Molimō oa makhōtla, leholimō le lefatše li tletse khanya ea hao : Khanya e isoe ho uena, Morena ea holimō-limō. Amen.

KHANYA eohle le tebōho li be ho uena, oho Molimō o matla 'ohle, Ntat'a rōna ea leholimōng, hobane ka mohau oa hao o lerekō u nehile Mora oa hao ea 'nōtši Jesu Kreste, hore a inkele bothō ba rōna, 'me a shoe sefapanong ka baka la tōpōllo ea rōna: eo, ka ho inehela ho le hong ha hae, ho hlahisitsoeng hang, a entseng teng Sehlabelo se tletseng, le Nyehelo e phethehileng, le Kholiso e lekaneng, ka baka la libe tsa lefatše lohle; a ba a hloma Khōpōtso e sa feleng ea lefu la hae la bohlokoa, 'me a re laela Evangeling ea hae e halalelang, ho 'na re e etsa kamehla, a tle a be a khutle.

U re utloe, Ntate ea mohau, re u rapela ka boikokobetso; 'me u re nehe hore rōna ba amōhelang libōpuoa tsena tsa hao tsa bohobe le veine, ka taelo e halalelang ea Mora oa hao Jesu Kreste Mophōlōsi oa rōna, le ho etsa khōpōtso ea lefu le ea mahlōmōla a hae, re be re abeloe 'Mele le Mali a hae a ratehang:

Eo, ka bosiu boo a ekiloeng ka jona, a neng * a nke Bohobe; 'me eitse hobane a lebōhe, a bo † ngoatha, a bo neha barutuoa ba hae, a re, Nkang, le je,‡ Hona ke 'Mele oa ka o nehetsoeng lōna: Etsang hona khōpōtsong ea ka. Ka mokhoa o joalo, ha ba se ba laletse,§ a nka Senōelo; 'me eitse hobane a lebōhe, a ba neha sona, a re, Nōelang ho sona bohle; hobane || Hona ke Mali a ka a Selekane se secha, a tšōlleloang lōna le ba bangata tšoarelong ea libe; Etsang hona, ka mehla eohle ha le e-nōa, khōpōtsong ea ka.

* *Moo Moprista a nke Sejana ka matsoho a hae.*

† *Moo a ngoathe Bohobe.*

‡ *Moo a behe letsoho la hae holim'a Bohobe bohle.*

§ *Moo a nke Senōelo ka matsoho a hae.*

|| *Moo a behe letsoho la hae holim'a Senōelo le mafiso 'ohle, a nang le Veine e behetsoeng ho halaletsoa.*

Ka baka lena, oho Morena Ntat'a rona ea maholimōng, ka taelo ea Mora oa hao ea ratoang, Mophōlōsi oa rōna Jesu Kreste, rōna bahlanka ba hao ba ikokobelitseng, re hōpōla mahlōmōla a hae a bokoang le lefu la hae la bohlokoa, tsōho ea hae e matla le nyōlōhelo ea hae e khanyang, re u lebōha ka pelō eohle ka baka la melemo e se nang tekanyo, eo re e fumanang ka eena; 'me re lebeletse ho tla ha hae ha bobeli ka matla le ka tlōtleho e khōlō, re hlile re hlahisetsa bohōlō ba bomolimō ba hao, Bohobe bona bo halalelang bo nang le bophelo ba leholimō, le Senōelo sena se nang le tōpōllo e sa feleng; 'me re u rapela ka boikokobetso hore u tšele holim'a rōna le holim'a lineho tsena Moea oa hao o Halalelang, hore rōna bohle ba abeloang Komunione ena e Halalelang re amōhele ka mokhoa o tšoanelehang 'Mele le Mali a Mora oa hao, 'me re tlale lineho tsa mohau oa hao, le lehlohonolo la leholimō.



'Me re u rapela ka pelō eohle, Ntate ea molemo, hore u amōhele ka mohau sehlabelo sena sa rōna sa lipoko le litebōho; hape, re u rapela ka boikokobetso, re re, u re nehe hore ka litōkelo le ka lefu la Mora oa hao Jesu Kreste, le ka ho tšepa Mali a hae, rōna le bohle ba Kereke ea hao eohle re ke re bone tšoarelo ea libe tsa rōna, le melemo e meng eohle e tsoang mahlōmōleng a hae.

'Me joale re itlhahisa, re inehela uena, Morena, re u nehela meea le 'mele ea rōna, ho ba sehlabelo se tšoanelehang, se halalelang, se phelang.

'Me leha re sa tšoanele, ka baka la libe tsa rōna tse ngata, ho u hlahisetsa sehlabelo sefe le sefe, leha ho le joalo re u rapela ho amōhela tšebeletso ena ea rōna, e leng tšoanelo e re lōketseng; u se talime litōkelo tsa rōna, u mpe u re tšoarele litšito tsa rōna, ka Jesu Kreste Morena oa rōna; eo ka eena, hammoho le eena, bonngoeng joa Moea o Halalelang, hlompho eohle le khanya li isoang ho uena, Ntate ea matla 'ohle, ka ho sa eeng kae.

*Joale ba phutheho bohle ba tšoanetse ho re:* Amen.

Ereka ha 'Mōlōki oa rōna Kreste a re laetse a re rutile, re beta pelō, re re :

¶ *Joale Moprista hammoho le bathō ba etse Thapelo ea Morena.*

NTAT'A rōna ea maholimōng, Lebitso la hao le halaletsoe, 'Muso oa hao o tle, Thato ea hao e etsoe, Lefatšeng joaleka leholimōng. U re fe kajeno bohobe ba rōna ba tsatsi le leng le le leng. U re tšoarele melatō ea rōna, Joaleka ha re tšoarela ba re sitetsoeng. 'Me u se ke ua re isa molekong ; U mpe u re lōele bobeng.

Hobane 'Muso ke oa hao, le matla, le khanya, ka ho sa eeng kae. Amen.

## KAROLO EA 6.—KOMUNIONE.

¶ *E be moo ho rapeloang ho khutsitsoe ka motsōtsō o lekaneng ; ho ntoo etsoa Thapelo ena, ke Moprista, a khumame, bakeng sa bohle ba tlang ho amohela Komunione.*

RE BETILE pelō ho atamela Tafole ena ea hao, Morena ea mohau, ka ho tšepa mehauhelo ea hao feela, e seng ka ho itšepela ho lōka ha rōna. Ha rea tšoanela le ho thonaka makumane ka tlas'a Tafole ea hao. Empa uena u ntse u le Morena eo mokhoa oa hao e sa leng e le ho hauhela. Ka baka lena, oho Morena ea mohau, u re fe ho ja Nama le ho nōa Mali a Mora oa hao ea ratoang Jesu Kreste, hore 'mele ea rōna ea sebe e hloekisoe ke 'Mele oa hae, le hore meea ea rōna e hlatsuoe ka Mali a hae a bohlokoa, re tle re 'ne re lule ho eena ka mehla, le eena ho rōna. *Amen.*

¶ *E be Moprista o ngoatha Bohobe, a ikamōhelle Komunione ka Mefuta e 'meli ea eona, a ntoo e isa ho Babishopo le Baprista le Badiakone, (ha mohlomong ba le teng), kamora' bao e be ba phutheho, ba amōhele ka matsoho a bona, ba khumame bohle ka boikokebetso. 'Me ha a abela e mong le e mong Bohobe, a re :*



'MELE oa Morena oa rōna Jesu Kreste, o nehetsoeng uena, o bōlōke 'mele le moea oa hao ho isa bophelong bo sa feleng. Nka u je hona, khōpōtsong ea hobane Kreste o u shoetse, 'me u mo je pelōng ea hao ka tumelo le ka tebōho.

¶ *'Me Mosebeletsi ea nkileng Senōelo a re ho e mong le e mong eo a mo amōhelisang :*

MALI a Morena oa rōna Jesu Kreste, a tšōlletsoeng uena, a bōlōke 'mele le moea oa hao ho isa bophelong bo sa feleng. U nōe hona, khōpōtsong ea hobane Mali a Kreste a tšōlletsoe uena, 'me u lebōhe.

¶ *Kapa, e re Moprista a e-so ho nehe le ea mong Bohobe, a re ho ba phutheho bohle,*

ATAMELANG, le amōhele 'Mele le Mali a Morena oa rōna Jesu Kreste, a nehetsoeng lōna, 'me le mo je ka lipelōng tsa lōna ka tumelo le ka tebōho.

¶ *'Me ha a itsalo, a re ho e mong le e mong ha a mo neha Bohobe :*

'MELE oa Morena oa rōna Jesu Kreste o bōlōke 'mele le moea oa hao ho isa bophelong bo sa feleng.

¶ *'Me Mosebeletsi ea nehang motho Senoelo, a re :*

MALI a Morena oa rōna Jesu Kreste a bōlōke 'mele le moea oa hao ho isa bophelong bo sa feleng.

¶ *Ha bohle ba qetile ho amōhela, Moprista a bōele Tafoleng ea Morena, a behe ho eona ka hlompho e khōlō ho setseng ha Tse Halalelitsoeng, a li koahele ka lesela le letle le lesoeu ; kapa, a li je ka hlōmpho e khōlō.*

## KAROLO EA 7.—TEBOHO.

¶ *A ntoo etsa Tebōho ena ka baka la Komunione.*

*Moprista.* Tlong le lebōhe Morena, hobane o molemo.
*Bathō.* Efela mohau oa hae ke o sa feleng.

MOLIMO o Matla 'ohle, o phelang ka mehla eohle, re u lebōha ka lipelō tsa rōna, hobane u re fepile, rōna ba amōhetseng ka mokhoa o tšoanelehang liphiri tsena tsa hao tse halalelang, ua ba ua re fepa moeeng ka 'Mele le ka Mali a ratehang a Mora oa hao 'Mōlōki oa rōna Jesu Kreste; 'me ka hona u re tsebisa mōsa le molemo oa hao ho rōna; le hoba re litho tsa sebele tsa 'Mele oa Mora oa hao, oo e leng kopano e lehlohonolo ea balumeli bohle; le hoba re majalefa ka tšepo a 'Muso oa hao o sa feleng, ka litōkelo tsa lefu le tsa mahlōmōla a bohlokoa a Mora oa hao ea ratoang.

'Me re u rapela ka boikokobetso, Ntate ea maholimōng, u 'no u re thuse ka mohau oa hao, re ke re tiisetse khōmarelong eo e halalelang, 'me re etse mesebetsi e metle eohle, eo u re lōkiselitseng eona hore re tsamaee ho eona: ka Jesu Kreste Morena oa rōna, eo ho eena le ho uena le ho Moea o Halalelang, ho isoang hlompho le khanya eohle, ka ho sa eeng kae. *Amen.*

¶ *Joale ho boleloe, kapa ho binoe:*

KHANYA e isoe ho Molimō holimō, 'me khotso e be teng lefatšeng, ho thaba ho be ho bathō. Rea u hōlisa, rea u boka, rea u khumamela, rea u rorisa, re u lebōha ka baka la khanya ea hao e khōlō, oho Morena Molimō, Morena oa leholimō, Molimō Ntate ea Matla 'ohle.



Oho Morena, Mora ea tsoetsoeng a 'nōtši, Jesu Kreste; oho Morena Molimō, Konyana ea Molimō, Mora oa Ntate, ea tlōsang libe tsa lefatše, u re hauhele. Uena ea tlōsang libe tsa lefatše, u re hauhele. Uena ea tlōsang libe tsa lefatše, u amōhele merapelo ea rōna. Uena ea lutseng letsohong le letōna la Molimō Ntate, u re hauhele.

Hobane ke uena feela ea halalelang; ke uena feela u leng Morena; uena u 'nōtši, oho Kreste, le Moea o Halalelang, u holimō-limō khanyeng ea Molimō Ntate. Amen.

¶ *Joale Moprista (kapa Mobishopo, ha a le teng) a ba lese ba tsamaee, ha a se a ba hlohonolofalitse, a re:*

KHOTSO ea Molimō, e fetang kutloisiso eohle, e bōlōke lipelo tsa lōna le mehōpōlo ea lōna, tsebong le leratong la Molimō, le la Mora oa oona Jesu Kreste Morena oa rōna: 'me hlohonolofatso ea Molimō o Matla 'ohle, Ntate, le Mora, le Moea o Halalelang, e be har'a lōna, 'me e sale le lōna ka mehla. *Amen.*

---

¶ *Lithapelo ke tsena tse ka etsoang kamora' Thapelo e behetsoeng letsatsi la teng, kapa pele ho Hlohonolofatso. Hape Lithapelo tse ling li ka lumelloa ke Mobishopo hore li sebelisoe, kamoo ho ka lōkelang kateng.*

OHO BORARO bo Halalelang, u amōhele ka mohau ketso ena ea rōna ea ho u khumamela le ho u sebeletsa: 'me Sehlabelo sena se hlahisitsoeng mahlong a Borena joa Bomolimō ba hao, se ke se khahlehe ho uena, 'me e be thuso ho rōna, le ho bohle bao re se hlahisitseng bakeng sa bona: uena ea phelang ea busang, Molimō o le mong, ka ho sa eeng kae. *Amen.*

OHO MORENA Jesu Kreste, uena ea itseng ho Baapostola ba hao: Ke le siela khotso, ke le fa khotso ea ka: U se ke ua talima libe tsa rōna, u mpe u lemōhe tumelo ea Kereke ea hao; 'me u e nehe khotso le bonngoe bo khahlisang thato ea hao; uena ea phelang ea busang le Ntate bonngoeng joa Moea o Halalelang, Molimō o le mong, ka ho sa eeng kae. *Amen.*

OHO MORENA Molimō o sa feleng, o phelisang meea eohle ea bathō, hore e tle e 'ne e be teng: Rea u rapela, re re, u bonesetse Kereke ea hao eohle e leng Paradeiseng, le lefatšeng, ka mahlaaseli a khanyang a leseli la hao, le a pōlōko ea hao e sa feleng; 'me u re fe hore re latele mehlala e metle ea ba u ratileng ba u sebelelitseng mona lefatšeng, ba fihletseng phōmōlo ea bona, hore qetellong re fumane hammoho le bona botlalo ba lithabo tsa hao tse sa feleng: ka Jesu Kreste Morena oa rōna. *Amen.*

OHO MORENA, u re thuse ka mohau liqelong le merapelong ena ea rōna, 'me u lōkise tsela ea bahlanka ba hao, hore ba finyelle pōlōkong e sa feleng: hore, har'a liphetōhō tsohle tsa bophelo bona bo felang, ba ke ba sireletsoe ka mehla ka thuso ea mohau oa hao; ka Jesu Kreste Morena oa rōna. *Amen.*

MORENA ea Matla 'ohle, Molimō o sa feleng, rea u rapela, re re, u lebise, u halaletse, 'me u buse lipelō le 'mele ea rōna litseleng tsa melao ea hao, le mesebetsing ea litaelo tsa hao: hore ka tšireletso ea hao e matla 'ohle, re bōlōkehe 'meleng le moeeng joale le ka mehla: ka Morena le 'Mōlōki oa rōna Jesu Kreste. *Amen.*



MOLIMO o Matla 'ohle, re u rapela hore mantsoe ao re a utloileng kajenō ka litsebe tsa rōna, a ke a hlonngoe ka hare ho lipelō tsa rōna, hore a re behele litholoana tsa bophelo bo molemo, e be hlompho le tlōtliso ea Lebitso la hao; ka Jesu Kreste Morena oa rōna. *Amen.*

OHO MORENA, paballo ea hao e molemo a e ke e re etelle pele, 'me thuso ea hao ea ka mehla e re sale morao; hore re qale mesebetsi eohle ea rōna ka baka la hao, re e ntšetse pele, le ho e phetha, e be tlōtliso ea Lebitso la hao le Halalelang, 'me qetellong, ka mohau oa hao, re fihlele bophelo bo sa feleng; ka Jesu Kreste Morena oa rōna. *Amen.*

MOLIMO o Matla 'ohle, Seliba sa bohlale bohle, uena ea tsebang pele tseo re li hlokang, re e-so ho kōpe, 'me u be u bone ho-se-tsebe ha rōna ho kōpeng: Rea u rapela, hore u hauhele ho fokola ha rōna; 'me tseo re sa beteng pelō ho li kōpa ka baka la ho-se-tšoanele ha rōna, le tseo re ka sitoang ho li kōpa ka baka la bofofu ba rōna, u re sitse ka tsona, ka baka la litōkelo tsa Mora oa hao Jesu Kreste Morena oa rōna. *Amen.*

MOLIMO o Matla 'ohle, uena ea tšepisitseng hore u tla utloa merapelo ea ba kōpang ka Lebitso la Mora oa hao; Re u rapela hore u re sekehele litsebe tsa hao tsa mohau, rōna ba entseng joale merapelo le liqelo tsa rōna ho uena: 'me u re fe hore tseo re li kōpileng ka tumelo, le ka ho ea ka thato ea hao, re li fuoe ruri, re tle re thusoe bohlokong ba rōna, ho be ho bonahatsoe khanya ea hao: ka Jesu Kreste Morena oa rōna. *Amen.*

## LIPREFASE TSE BEHETSOENG LINAKO TSE LING.

*Ho tlōha ka letsatsi la* **Krestemissa,** *ho fihlela* **Epifania;** *le ka letsatsi la* **ho Itlhatsoa ha Maria ea lehlohonolo,** *le la* **Tsebiso ea hae;** *feela, ka matsatsi ao ho tlōheloe mantsoe ana—* "nakong ena."

KAHOBANE u nehile Jesu Kreste, Mora oa hao ea 'nōtši, hore a re tsoalloe nakong ena: eo ka ketso ea Moea o Halalelang, a ileng a etsoa mothō oa sebele, oa bothō ba Maria Movirigo e leng 'M'ae; 'me hoo ho etsahetse ka ntle ho letheba la sebe ho eena, hore a re hlatsoe libe tsohle. Ka baka lena . . .

*Ka letsatsi la* **Epifania** *le ka matsatsi a supileng a le hlahlamang.*

KA JESU Kreste Morena oa rōna, ea kileng a bonahatsa khanya ea hae, sebōpehong sa nama ea rōna e shoang, hore a ntše matleng a lefifi bathō ba lefatšeng lohle, a ba ise leseling la hae le makatsang. Ka baka lena . . .

*Ka* **Letsatsi la Taelo** (*e leng la* **la bone pele ho Paseka**).

KA JESU Kreste Morena oa rōna; eo, eitseng ha a ratile ba hae ba lefatšeng, a ba ratileng ho isa qetellong; a bileng a hloma liphiri tsena tse halalelang ka bosiu boo a ekiloeng ka jona, hore re 'ne re amōhele melemo e tsoang mahlōmōleng a hae, re phelisoe ke tsōho ea hae bafung, 'me re be re abeloe bothō ba hae ba leholimō, re tlale bophethehi bohle ba Molimō. Ka baka lena . . .

*Ho tlōha ka letsatsi la* **Paseka,** *ho fihlela la* **Nyōlōhelo.**

EMPA hahōlō-hōlō re tlamehile ho u rorisa ka baka la Tsōho e khanyang ea Mora oa hao Jesu Kreste Morena oa rōna: ka hobane e le eena Konyana ea sebele ea Paseka, e hlabetsoeng rōna, e tlōsitseng le libe tsa lefatše; eo ka lefu la hae a felisitseng lefu, 'me ka ho tsōhela bophelo bo bocha, o re buselitse bophelo bo sa feleng. Ka baka lena . . .



*Ho tloha ka Letsatsi la* **Nyōlōhelo,** *ho fihlela* **Pentekosta.**

KA MORA oa hao ea ratoang hahōlō, Jesu Kreste Morena oa rōna; ea neng a iponahatse ho Baapostola ba hae bohle ka mora' Tsōho ea hae e khanya e fetisisang, a ba a nyōlōhela leholimōng, a ea ho re lōkisetsa bolulo; hore le rōna re nyōlōhele moo a leng teng, 'me re buse le eena khanyeng. Ka baka lena . . .

*Ka letsatsi la* **Pentekosta,** *le ka matsatsi a tšeletseng a le hlahlamang.*

KA JESU Kreste Morena oa rōna; eo, eitseng ha a nyōlōhetse ka holimō ho maholimō 'ohle, 'me a lutse ka letsohong le letōna la Bohōlō joa hao, ka letsatsi la kajenō a etela bathō ba tsoetsoeng la bobeli, a ba tšela ka Moea oa hao o Halalelang Mophelisi: hore ka matla a oona a khanyang, Evangeli ea thabo e sa feleng e ke e fihlisoe ka hohle lefatšeng: 'me e be ke mona le rōna re bile re ntšitsoe lefifing le khelōhong, re isitsoe leseling le khanyang le tsebong ea sebele ea hao, le ea Mora oa hao Jesu Kreste. Ka baka lena . . .

*Ka* **Sondaha sa Trinite** *feela.*

O, hammoho le Mora oa hao ea tsoetsoeng a 'nōtši le Moea o Halalelang u leng Molimō o le mong, Morena a le mong; Lipersona tse tharō, Bomolimō bo le bong; ka hobane seo re se lumelang holim'a khanya ea hao, Ntate, ke sona seo re se lumelang le holim'a khanya ea Mora, le holim'a khanya ea Moea o Halalelang; ho se ho-se-tšoane, leha e le phetano. Ka baka lena . . .

*Ka letsatsi la* **Ponahalo e khanyang ea Morena thabeng.**

KAHOBANE khanya ea Lentsoe la hao le inketseng bothō, e ne e chabele bao ba iponetseng bohōlō ba lona ka mahlo thabeng e halalelang, ea ba ea bonahatsa leseling matla a 'Muso oa hao, le ho tla ha oona hammoho le Bahalaleli bohle. Ka baka lena . . .

*Ka mokete oa* **Bahalaleli bohle,** *le ea* **Baapostola** *le ea* **Baevangeli,** *le oa* **Tsoalo ea Johanne Mobaptisi.**

O ka Bahalaleli ba hao u re nehileng mehlala ea ho phela ka borapeli, le mokhele o motle o tiisang tšepo ea rōna; hore rōna ba teetsoeng hare le leru le lekalo la lipaki, re titime ka sebete peisong eo re e behetsoeng, 'me re amōhele hammoho le bona mefapahloho ea khanya e sa poneng. Ka baka lena . . .

**Khopotsong ea ba faletseng ka tumelo.**

KA JESU Kreste Morena oa rōna, ea re chabiselitseng bophelo bo fenyang lefu; hore rōna ba imetsoeng ke thōtō ea sebe le ea lefu, re se ke ra hlōmōha joaleka ba se nang tšepo, etsoe re tseba hore mohla ntlō ea rōna ea lefatše lena e senyehang, re tla ba le lehaho le sa feleng. Ka baka lena . . .

**Khethelong ea Kereke,** *le ka* **Mokete oa Khethelo o etsoang hang ka selemo.**

OO, esitang le leholimō le lefatše li ke keng tsa u lekana, 'me le khanya ea hao e chabelang ka hohle lefatšeng, leha ho le joalo ho ntseng ho u khahlisa ho hlohonolofatsa matlō a khetheloang uena, u bileng u ntseng u tšela bathō ba hao ba tšepahalang ba ka har'a 'ona ka lineho tsa mohau oa hao. Ka baka lena . . .



¶ *Mohla Mosebeletsi a tsebisang ba phutheho tsa ho etsoa ha Komunione e halalelang pele ho Mekete e mehōlō, a bale Khōthatso ena; a ka e bala le ka linako tse ling, ha a bona hoba ke tšoanelo.*

BARATUOA, ka letsatsi la . . . le tlang, ke hōpōtse ka thuso ea Molimō ho abela bathō Sakramente se re bōlōkang sa 'Mele le Mali a Kreste; se tle se amōheloe e le khōpōtso ea Sefapano le ea Mahlōmola a hae a bohlokoa, ao ka 'ona feela re ka fumanang tšoarelo ea libe tsa rōna, 'me re etsoa ba lōkelang ho abeloa 'Musong oa leholimō.



Ka baka lena re tšoanetse ho lebōha Molimō o Matla 'ohle, Ntat'a rōna ea leholimōng, ka boikokobetso le ka pelō, ka baka la hobane o re nehile Mora oa oona Jesu Kreste Molōpōlli oa rōna ho re shoela, le ho ba lijo tsa rōna tsa moea le matlafatso ea rōna Sakramenteng seo se halalelang. Ke moo ke le memelang sona ka thōmo ea Molimō, ka ha le bitsitsoe ke Molimō ka sebele sa oona ka lerato le lehōlō: 'me kea le khōthatsa, ka ha le lakatsa ho bōlōkeha, hore le tle le amōhele Komunione ena e halalelang.

Ke taba e bonolo ho mothō hore a re, Ha ke na ho amōhela, hobane ke thibetsoe ke mesebetsi ea lefatše. Empa boitatōlo bo joalo ha bo amōheloe habonolo hakalo ke Molimō. Hape, ha ho hle ho re mothō a re, Ke moetsalibe e mohōlō, 'me ka baka lena ke tšabile ho tla: ke ka baka la'ng le sa bakeng 'me la lōkisa metsamao ea lōna? Ka baka lena, ke le kōpa sebakeng sa Morena Jesu Kreste, hore le se ke la hana ho amōhela Sakramente sena se halalelang; hobane ke moo re jang nama ea Kreste ka moea, re nōa le Mali a hae; ke moo re lulang ho Kreste, le Kreste a lulang ho rōna; le ho kopanngoa le Kreste, le Kreste o kopanngoa le rōna.

'Me ere ka ha re tšoanetse ho amōhela Sakramente sena se halalelang ka pelō e bakileng ruri le ka tumelo e phelang: ke tšoanetse ho le khōthaletsa nakong ena ho hōpōla hantle bohōlō ba Sakramente seo se halalelang, le ho lemōha kamoo Pauluse Mohalaleli a re eletsang kateng, ha a re, e mong le e mong a itekōle, pele a beta pelō ho ja Bohobe boo, le ho nōela Senōelong seo. Ka baka lena, banab'esō, ikahlōleng e le lōna, le tle le se ke la ahlōloa ke Morena; le itekōle ka ho bapisa mekhoa ea lōna le Melao ea Molimō; le be le tumelo e phelang e tiileng ho Kreste Molōpōlli oa rōna; hape, le lōkise metsamao ea lōna, 'me le ratane le bathō bohle ka

lerato le phethehileng; ka mokhoa oa hore le tle le amōhele ka tšoanelo Sakramente seo se halalelang.

'Me ha le lemōha hore le siteloane le bona banab'abo lōna, le ke le bōelane le bona, le ba buseletse le ho ba lōkisetsa ka matla 'ohle ao le nang le 'ona, likhōpisong tse entsoeng ke lōna ho bona: hape-hape, le tšoarele bohle ba le sitetsoeng, joaleka ha le lōna le rata ho fumana tšoarelo ho Molimō ka baka la litlōlo tsa lōna.

'Me ka hobane ho batleha hore e mong le e mong ea tlang Komunioneng e Halalelang e be ea tšepileng mohau oa Molimō ka tšepo e tletseng, le ka letsoalo le khutsitseng: ka baka leo, ha e mong ho lōna a ka sitoa ho kokobetsa letsoalo la hae, a sa ntse a rata ho thusoa kapa ho eletsoa, a ke a tle ho 'na, kapa ho Mosebeletsi e mong oa Lentsoe la Molimō, a 'molelle masoabi a hae; e le hore ka tšebeletso ea Lentsoe le halalelang la Molimō, a fumane neho ea Tōkōllo, le keletso le temōso ea moea, ho kokobetsoe letsoalo la hae joalo, ho felisoe tšabo le lipelaelo tsohle tsa hae.

¶ *Ho se ke ha etsoa Tšebeletso ea Selallo sa Morena, ha e sa ha ho le teng bonyane mothō a le mong, ea tla amōhela la Moprista.*

¶ *Likathedraleng, le Likolecheng, moo Baprista le Badiakone ba bangatanyana ba leng teng, ba tšoanetse bohle ho amōhela Komunione hammoho le Moprista, bonyane e be ka Sondaha se seng le se seng, ha e se ha ba thibeloa ke lebaka le utloahanlang.*

¶ *'Me he hore ho tle ho hlokahale khang le khōpōlo e fosahetseng, eo mothō ofe le ofe a ka bang le eona bakeng sa Bohobe le Veine; ho lekane hore Bohobe e be bona bo ntseng bo jeoa ke bathō; empa e be Bohobe ba Koro e hloekileng, e ntle ka ho fetisisa.*

¶ *Ha Bohobe kapa Veine e halalelitsoeng e felile, bohle ba e-so ho amōhele, Moprista a bōele a halaletse Bohobe le Veine, a phete mantsoe a Thapelo ea ho halaletsa, a qale ka " U re utloe, Ntate ea mohau . . .," a qetelle ka " . . . le hlohonolofatso e tsoang leholimōng." Kapa a halaletse Bohobe kapa Veine e le 'nōtši, ka mokhoa oo ho laetsoeng ka oona Bukeng ea Merapelo ea khale.*



¶ *Ha ho ka sala Bohobe kapa Veine e halalelitsoeng, e se ke ea ntšuoa Kerekeng; empa Moprista le ba bang ba amōhetseng, bao a ka ba bitsang, ba li je le ho li nōa, ho sa tsoa bōleloa Hlohonolofatso; ha e se ka ho ea kamoo ho laetsoeng kateng Mokhoeng oa Komunione ea ba kulang.*

¶ *Bohobe le Veine ea Komunione e batloe ke Moprista le Bahōlō, ka chelete ea phutheho.*

¶ *Mokreste e mong le e mong o tšoanetse hore a amōhele Sakramente hangata, hahōlō ka mekete e mehōlō ea Kereke: hahōlō-hōlō a amohele ka Paseka. Molao oa Kereke ea Provinse ea South Africa o re, e mong le e mong a amōhele bonyane hararō ka selemo.*

¶ *E mong le e mong o tšoanetse ho ntša Kabelo ea hae ka Paseka ea selemo se seng le se seng; a e nehe Moprista, kapa e mong ea behiloeng ke eena; a ntše le tse ling tse tšoanetseng ho ntšuoa ka nako eo.*

¶ *Ha Tšebeletso ea Molimō e felile, Chelete e ntšitsoeng ka Sehlahiso (Offertory) e khetheloe mesebetsi ea borapeli le ea lithuso, kamoo Mosebeletsi le Bahōlō ba ka bonang ho lokela kateng. 'Me ha ba sa lumellane tšebelisong ea eona, e sebelisoe kamoo Mobishopo a ka laelang kateng.*

¶ *Ka matsatsi ao e seng Lisondaha kapa Matsatsi a halalelang, ho ka tlōheloa Pōlelo ea tumelo le " Khanya e isoe," ha Mobishopo a ka lumella joalo. Hape, ka matsatsi ao ho ka etsoa Boipōlelo bo bokhutšoanyane bo nang le Tōkōllo ea bona, karōlong ea 4 ea Tšebeletso ena (lq. 12–13).*